

Kementerian Pendidikan, Kebudayaan, Riset, dan Teknologi
Badan Pengembangan dan Pembinaan Bahasa
Kantor Bahasa Provinsi Banten

# SASAKALA SELAT SUNDA

Produk Penerjemahan Cerita Anak tahun 2021

**Penulis:**
Eko Saptini
**Penerjemah:**
Iwan Ridwan Malik

**Bahasa Sunda Banten**

**SASAKALA SELAT SUNDA**
Produk Penerjemahan Cerita Anak tahun 2021

Diterjemahkan dari buku cerita anak berbahasa Indonesia yang berjudul ***Legenda Selat Sunda*** karya Eko Saptini terbitan Kantor Bahasa Provinsi Banten tahun 2019.

Penulis&Ilustrator : Eko Saptini
Penerjemah : Iwan Ridwan Malik
Penyelaras Akhir : Deni Aswanda Anditiya
Penelaah : 1) Halimi Hadibrata
2) Anitawati Bachtiar

ISBN: 978-623-98658-1-8
Cetakan pertama, November 2021

Penanggung Jawab: Halimi Hadibrata
Ketua Pelaksana : Anitawati Bachtiar
Tim Editorial : 1. Flora Sinamo
2. Nanda Ghaida
3. Adek Dwi Oktaviantina

# Kata Pengantar

Cerita anak merupakan salah satu media yang paling efektif untuk mendidik anak. Bahkan sejak zaman nenek moyang kita, cerita anak telah dijadikan media untuk menyampaikan pesan moral atau pesan kebajikan. Terjemahan cerita anak dari bahasa Indonesia ke bahasa daerah akan membantu anak-anak mengenal kebudayaan dan kearifan lokal daerahnya.

Tim Panitia Seleksi Penerjemah Cerita Anak Kantor Bahaa Provinsi Banten bersyukur dapat menerbitkan *Sasakala Selat Sunda*. Kehadiran terjemahan buku cerita anak ini diharapkan bisa menjadi bahan bacaan yang bermanfaat bagi anak usia sekolah dan memberikan pemahaman yang lebih dalam tentang bahasa daerah dan budaya Banten karena sebuah karya sastra secara tidak langsung banyak memberikan pengetahuan dan informasi yang berharga tentang lingkungan, kehidupan, dan budaya masyarakat lokal.

Tujuan penerbitan terjemahan cerita anak ini diharapkan dapat meningkatkan minat baca anak terhadap karya sastra dan pemahaman kita bersama tentang lingkungan dan budaya masyarakat di Banten. Penerbitan terjemahan cerita anak ini pula merupakan salah satu upaya penguatan budaya literasi dengan menyediakan bahan-bahan bacaan yang dapat dimanfaatkan baik di sekolah-sekolah maupun di komunitas pegiat literasi dan pemerhati bahasa daerah.

Akhir kata, Kantor Bahasa Provinsi Banten mengucapkan terima kasih kepada para penerjemah dan tak lupa kepada tim seleksi penerjemahan cerita anak yang telah terlibat pada kegiatan produk penerjemahan cerita anak tahun 2021 ini. Harapan kami, semoga buku ini bermanfaat untuk membentuk karakter anak Indonesia yang unggul, berdaya saing, dan bermartabat.

Kepala Kantor Bahasa Provinsi Banten

Halimi Hadibrata



Kacaritakeun, Prabu Rakata boga dua anak nu kasép tur gagah. Radén Sundana minangka anak anu kahiji, sedengkeun Radén Tapabaruna éta adina. Masing-masing boga karakter nu lalawanan.



Radén Sundana mah watekna teges, tapi kalan-kalan sok gagabah dina ngalakukeun tindakanana. Sorot matana nu seukeut nandakeun yén manéhna éta gedé amarahna. Upama geus maké papakéan nu sarwa beureum, katempo komaraan.



Ari Radén Tapabaruna mah lungguh sarta miboga pamadegan anu kuat. Sagala tingkahna sok dipikir heula pait peuheurna, teu sagawayah kitu baé. Kitu deui sorot matana mantak nyieun tengtrem ka sing saha baé nu nempo. Tambah komaraan deui lamun Radén Tapabaruna geus maké papakéan pulas héjo.



Ti leuleutik maranéhna geus dilatih rupaning élmu perang ku Prabu Rakata. Dilatih ogé béla diri jang jaga-jaga nyanghareupan panarajang musuh. Nepi ka saduana geus tarapis dina ngagunakeun pakarang perang.

Hiji poé, Prabu Rakata, hiji raja nu adil tur bijaksana téa ngarumasakeun manéh yén umurna éta geus ngakolotan. Digeroan béh kadua anakna nu geus manjing sawawa. Pok bé ngomong yén manéhna deuk marén tina kalungguhanana sabagé raja.

“Anaking, geus wancina, kaula deuk masrahkeun ieu karajaan ka maranéh. Aya sababaraha alesan kunaon kaula deuk marén tina kalungguhan. Ieu kaula geus kolot, hayang leuwih ngadeukeutkeun diri ka Pangéran.”

Ngadéngé kitu, anak-anakna pohara kagéteun. Radén Tapabaruna teu panuju kana kahayang bapana nu deuk marén. Manéhna sabisa-bisa ngabatalkeun kana niat bapana.

"Ama éta tacan sepuh. Ama mah masih mampuh mingpin ieu karajaan."

Tapi, Radén Sundana mah béda deui. Omongan Radén Tapabaruna téa dianggap ku manéhna mah kuméok méméh dipacok.

"Geus cicing dia, Tapabaruna!"

"Kaka, kami mah ngeun..." Can géh anggeus nyaritana, Radén Sundana laju motong omongan.

"Pan bieu kadéngé yén Ama deuk masrahkeun karajaan?"

"Lain kitu maksud kami mah, Kaka."

"Ngomong bé dia teu sanggup kituh ngajaga karajaan! Euweuh kawani!"

"Ka, kami mah lain teu sanggup..."

Mungguhna mah dina éta riungan teu lumangsung sakumaha nu dipiharep. Radén Sundana nu teu sabaran sarta sok gagabah, teu satuju kana naon nu diomongkeun ku adina. Nengetan polah anak-anakna nu keur haliwu, Prabu Rakata laju nitah cicing ka nu keur paréa-réa omong.

"Anaking, geus caricing heula!" Jang nepikeun kahayangna téa sarta jang niiskeun suasana, Prabu Rakata neruskeun deui omongan sarta ngayakinkeun deui yén kaputusanana geus buleud sarta geus dipikir kalawan enya-enya.

"Geura déngékeun naon nu deuk ditepikeun ku kaula! Kaula percaya yén maranéh bisa neruskeun naon rupa nu dilakukeun ku kaula. Kaula embung nempo maranéh paséa, kahayang mah hirup runtut raut sauyunan, sapapait samamanis, babarengan ngaheuyeuk dayeuh ngolah nagara di ieu karajaan. Ku kituna, kaula deuk ngabagi ieu wilayah karajaan keur maranéh kalawan adil,"

ngarandeg sakeudeung, "Sundana, kaula nyaho diri manéh nu saenyana. Aya karémpan, manéh teu bisa ngajaga émosi. Kuari deuk peupeujeuh, sakebel kaula tatapa, cuan sing jadi tuladeun keur adi manéh, Tapabaruna."

Wilayah karajaan beulah barat dipercayakeun ka Radén Tapabaruna. Éta wilayah kawilang subur, cocog jang dijadikeun pakebonan ogé pasawahan. Masarakat di éta wilayah kalolobaan hirupna jadi patani.

Wilayah karajaan beulah timur dipercayakeun ka Radén Sundana. Wilayah timur kaasup daérah galian tambang. Ku kituna, hadé lamun dijadikeun daérah pangasil barang tambang. Masarakat sabudeureunana ogé hirup tina hasil tambang.

Prabu Rakata dina ngabagi wilayah karajaanana teu sambarangan kitu baé, tapi geus meunang nimbang-nimbang kalawan asak disaluyukeun jeung karakter anakna. Susuganan maranéhna bisa leuwih soson-soson dina ngokolakeun wilayahna masing-masing.

Prabu Rakata dina ngabagi wilayah karajaanana teu sambarangan kitu baé, tapi geus meunang nimbang-nimbang kalawan asak disaluyukeun jeung karakter anakna. Susuganan maranéhna bisa leuwih soson-soson dina ngokolakeun wilayahna masing-masing.

"Kaula mercayakeun karajaan beulah timur ka Sundana, sedengkeun wilayah beulah barat ka Tapabaruna. Kaula percaya yén maranéh leuwih bisa mingpin karajaan kalawan hadé."

Sanggeus Prabu Rakata ngabagi wilayah karajaan keur anak-anakna, manéhna nitah Radén Tapabaruna supaya nyokot guci pusakana.

"Tapabaruna, coba siapkeun guci pusaka kaula!"

"Mangga, Ama. Pusaka naon deui anu badé disiapkeun?"

Radén Sundana anu héwaeun ka Tapabaruna nyeukseukan deui adina nu nganggap gawéna kurang gesit.

“Loba nanya amat dia, Tapabaruna! Nu calakan géh!” omong Sundana.

Prabu Rakata laju negor Radén Sundana supaya teu ngaluarkeun omongan nu kurang éndah ka adina.

“Heup, meunggeus Sundana! Ulah ngomong teu paruguh ka adi manéh!”

“Tapabaruna mémang teu calakan, Ama,” témbalna deui.

“Sundana, manéh teu ngadéngé omongan kaula tah?” Prabu Rakata gogodeg nempo pamolah Sundana kitu patut bangun nu keuheuleun.

“Muhun, Ama.”

“Cukup guci pusaka baé jeung bekel saayana keur lalampahan kaula tapa,” Prabu Rakata ngajawab pananya Radén Tapabaruna.

Sanggeus Prabu Rakata méré wejangan ka Radén Sundana, jung nangtung, léos leumpang ninggalkeun nu duaan.

Kacaritakeun, Prabu Rakata hiji raja nu adil tur bijaksana téa, lumampah sosoranganan ninggalkeun urusan dunya. Ngalalana ka alam simpé, alam nu jauh tina karaméan. Tékadna geus buleud, hayang leuwih ngadeukeutkeun diri ka Pangéran, tirakat ka hiji leuweung nu moal aya hij géh jalma nu bisa nyorang ka dinya. Harta karajaan nu lubak-libuk geus teu dipaliré deui. Ukur guci pusaka jeung bekel saayana nu dibawa ku manéhna, sarta papakéan basajan nu ukur lalambaran kaén nu dibeulitkeun kana awakna.

Sakebel lumampah, Prabu Rakata kelareun kana kaéndahan alam nu katempo ku manéhna, jiwana ngarasa tengtrem. Hirupna ukur ngandelkeun tina naon rupa nu dihasilkeun ku alam.

Ari tapana nyaéta di hiji tangkal gedé nu bolong tengahna. Ti dinya manéhna diuk

menekung, haté jeung pikiranana dipuseurkeun, sagala nu jadi rereged dunya sabisa-bisa disieuhkeun.

Genep purnama geus disorang. Prabu Rakata kuari geus jadi resi. Paromanna komaraan sarta cahayaan, tandaning kaihlasan salaku mahluk ciptaan Pangéran geus jadi bagéan dina dirina, mahluk anu sagemblengna kudu ngabaktikeun diri ka Pangéran.

Sok sanajan Prabu Rakata geus jadi resi, manéhna angger moal bisa ngaleupaskeun statusna salaku bapa ti Radén Sundana jeung Radén Tapabaruna. Ku kituna, batinna salawasna nganteng ka nu jadi anak. Manéhna bisa ngarasakeun naon rupa kajadian nu tumiba ka anak-anakna. Tapana kagareuwahkeun ku kalakuan anak-anakna nu kuari keur pasini marebutkeun wilayah kakawasaan.

Wilayah barat jeung timur geus taya katengtreman deui. Kuari keur perang campuh

antara Radén Sundana jeung Radén Tapabaruna. Nu ngalantarankeun perang nyaéta ayana parebutan kakawasaan nu dilakukeun ku Radén Sundana. Dina kaayaan kitu, Radén Tapabaruna teu tarima dikakaya ku kakana.

"Tapabaruna, dia mah lemah. Teu pantes dia ngurusan wilayah karajaan beulah barat. Geus ku aing baé kabéh diurusna."

"Héh, Kaka! Geus, ulah ngahaliwukeun wilayah karajaan kami! Kami mah ngeun ngajalankeun amanat Ama."

"Puguh Ama nu salah ngabagi wilayah."

"Tong nyalahkeun Ama! Kakana baé nu sarakah."

"Héh, dia polongo! Karajaan Ama mah ngeun bisa dipingping ku jalma kadoang aing. Rahayat mah butuhna géh pamingpin nu teges jeung gesit."

“Kaka mah lain géh teges, tapi telenges. Sagala rupa sok gagabah téa. Sing karunya géh ka rahayat. Maranéhna hirup ukur diririwaan ku kasieun.”

“Beuh, dia ngalunjak amat! Geus wani mapatahan aing?”

“Lain mapatahan tapi ngélingan.”

“Pohara! Geura adu hareupan jeung aing! Kuat sabaraha bedug dia?”

“Sabar, Ka, ulah maksa!”

“Gandéng, Tapabaruna! Sieun tah kana aing?”

“Kami mah dilatih perang étah pang gedé wawanén, Kaka.”

“Tong loba omong, Tapabaruna!”

“Wayahna baé kami teu niat adu hareupan jeung Kaka.”

“Mana, majar gedé wawanén étah dia?”

“Ulah ngusik-ngusik ula mandi, ngahudangkeun macan turu, Kaka!”

“Kuméok méméh dipacok dia mah, Tapabaruna! Lawan aing yeuh!”

“Hirup mah lain néangan lawan. Tapi lamun geus panggih jeung musuh, moal mundur sasiku moal ngejat satunjang béas. Aing Tapabaruna, anak Prabu Rakata, siap ngayonan panarajang musuh, najan dikepung wakul buhaya mangap géh cadu mundur.”

Kaayaan mingkin harénghéng. Radén Sundana terus-terusan nyundutan amarah adina. Radén Tapabaruna nu sakitu sabar jeung welas asihna, ahirna béakeun kasabaran, laju ngalawan Radén Sundana.



Amarah Prabu Rakata geus teu kabendung nengetan kalakuan anak-anakna. Geugeuraan manéhna ngabiur ngapung, laju turun di tapel wates kadua wilayah. Demi misahkeun anak-anakna nu keur pasini, Prabu Rakata ngagorowok harus jasa. Sawarana kadéngé datang ka wilayah barat jeung timur.

"Sundana! Tapabaruna! Geus eureunan! Dararia geus nguciwakeun kaula. Geuraan datang ka tapel wates! Ku kaula ditungguan."

Prabu Rakata nangtung di tapel wates kadua wilayah. Sorot matana seukeut, mencrong ka Radén Sundana ogé ka Radén Tapabaruna. Dua anakna nu keur paséa, saharita ngeluk tungkul nyaksian amarah bapana.

"Kapaksa kaula deuk ngalakukeun hiji tindakan!"

Deregdeg, Radén Sundana sakilat geus aya di hareupeun Prabu Rakata, deuk ngahalang-halang. Manéhna doang nu apal kana akibat nu

bakal katarima lamun Prabu Rakata ngalakukeun éta tindakan, katempo tina sorot panonna nu pinuh kasieun.

"Cicing di dinya, Sundana! Ulah nyoba ngahalang-halang!" Amarah Prabu Rakata mingkin teu bisa dipeper.

Radén Tapabaruna ogé sarua, deuk ngeureunkeun tindakan Prabu Rakata. Bluk manéhna diuk sideku, ménta ka Prabu Rakata pang ulah ngalakukeun éta tindakan.

Prabu Rakata méré peringetan ka anak-anakna pang ulah aya nu ngaliwatan wates wilayah masing-masing. Matana mencrong seukeut bangun ngemu kakuciwa ka anakna, tapi ogé nyidem kasedih.

Gebrag! Gebrag! Suku Prabu Rakata nénjrag bumi. Biur ngapung ngawang-ngawang. Rét ka handap, katempo hiji basisir, laju turun saharita. Guci pusakana dieusian cai ti éta basisir.

Sanggeus kitu, Prabu Rakata balik deui ka wates wilayah kadua anakna. Cur, cai tina guci ditaburkeun kana taneuh perbatasan. Hal éta bakal jadi pananda wates wilayah antara barat jeung timur. Laju gucina nu geus kosong ditunda ogé di dinya.

Kaahéngan datang, bumi oyag ngeundeurkeun sakabéhna. Balukar ti éta, taneuh nu dikucuran cai téa ngadadak beulah, terus manjang parat ti kidul ka elor. Ngajeroan laju ngalegaan, nu ahirna ngajanggélék jadi selat.

Ari guci kosong nu ditunda di tengah taneuh wates téa ngadadak peupeus. Sesemplékanana mancawura ka sabudeureun wates wilayah. Unggal-unggal sesemplékan robah wujud jadi gundukan-gundukan taneuh laleutik. Mingkin kebel éta gundukan téa mingkin ngagedéan, datang ka masing-masing tepung jeung pada gundukanana deui ngawujud jadi hiji pasir. Tina pasir terus ngagedéan, robah deui jadi gunung.

Dina keur kaayaan kitu, Radén Sundana jeung Radén Tapabaruna banget ngarasa kaduhungeun.

"Hampura kami, Ama!"

"Enya, Ama, hampura!"

Ngomong kituna éta bari ngagorowok, sabab kahalangan ku jungkiringna gunung téa.

"Hampura Kaka, Tapabaruna! Balukar kasarakahan Kaka, urang jadi pajauh."

"Hampura ogé kami, Kaka Sundana!"

"Mun teu ngalajur napsu mah meureun moal kieu, Tapabaruna. Hampuraaa!"

"Kaka Sundanaaa, kami héman kana Kaka."

Gorowokna sawara ti dua anakna patémbalan, ngaguruh handaruan di wilayah barat jeung timur. Mingkin laun, mingkin laun. Pes, leungit.

Sanggeus saduana kapisahkeun ku gunung jeung selat, hawar-hawar kadéngé sawara Prabu Rakata.

"Ieu kajadian geus titis tulisna, Anaking. Moga baé maranéh bisa napakuran diri. Mangka sing inget, yén unggahna darajat manusa éta lain tina kakawasaan. Kitu deui kahéngkéran diri moal mantak ngajadikeun manusa jadi hina. Peuseuh diri maranéh masing-masing geusan panggih jeung kahirupan nu saenyana."

Taya deui pacogrégan, mungguhna kuari wilayah timur jeung barat geus aya dina situasi aman. Radén Sundana jeung Radén Tapabaruna pohara kaduhungeunana. Maranéhna ngarasa sedih wiréh pada-pada hirup pajauh. Kahayang ngarebut kakawasaan ilang saharita. Dina gerentesna masing-masing ngeun ukur hayang panggih, banget ku sono.

Balukar tina éta kajadian, séwang-séwang mimiti némbongkeun jiwa kapamingpinanana nu sajati. Wilayah timur jeung barat dipingpin ku raja-raja nu adil jeung wijaksana, rahayatna hirup raharja.

Kitu nu jadi kasang tukang carita. Selat nu misahkeun wilayah timur jeung barat katelah ku masarakat Banten mah sabagé Selat Sunda. Sedengkeun gunung nu asalna tina sesemplékan guci bogana Prabu Rakata téa disebut Gunung Krakatau nu kuari statusna masih aktif.

## TENTANG PENULIS



Eko Saptini lahir di Yogyakarta, pada 15 Januari 1970. Anak bungsu dari lima bersaudara. Allah yang maha kasih, memberikan pasangan hidup melalui pertemuan yang tak pernah diduga. Kini sudah 20 tahun menikah dengan Eko Supramono S., dan telah dikaruniai tiga orang anak yang membuat wanita pekerja keras ini, merasakan kehidupan yang bertambah lengkap.

Satu orang putri cantik dan dua putra perkasa, menjadi penyemangat di tengah gelombang lautan kehidupan. Mereka adalah lampu suar arah pulang, dan pemberi selaksa embun di gelas lelah. Harap dan doa pada yang kuasa, jadikan mereka berkata pada dunia. Vila Tomang, rumah mungil di Tangerang, menjadi istana tempat bersenda gurau bersama keluarga, hingga saat ini. Senang dengan dunia teater, membuat jiwanya terus mengembara, maka melampiaskan hobinya tersebut dengan menjadi pembina ekstrakurikuler di instansi tempatnya mengajar, yaitu SMK Negeri 2 Kabupaten Tangerang.

MILIK NEGARA

TIDAK DIPERDAGANGKAN

Ieu buku mangrupa kumpulan carita rayat pinilih karya pamilon saémbara nulis carita rayat nu diayakeun ku Kantor Bahasa Banten. Sasakala Selat Sunda nyaritakeun asal muasal Selat Sunda. Buku nu ditulis ku Éko Saptini ieu nyaritakeun ngeunaan Prabu Rakata nu deuk masrahkeun tahta ka anak-anakna, Radén Sundana jeung Radén Tapabaruna. Radén Sundana dibéré wilayah karajaan beulah timur, sedengkeun Radén Tapabaruna wilayah beulah barat. Salah sahiji anakna aya nu teu narima kana papasingan wilayah nu geus ditangtukeun, nu ahirna timbul papaséaan di antara kaduana nepi ka Prabu Rakata murka. Ieu buku Sasakala Selat Sunda bisa méré pesen moral ka barudak supaya teu ngabogaan sipat sarakah dina hirupna Krakatau nu kuari statusna masih aktif.



Kementerian Pendidikan, Kebudayaan, Riset, dan Teknologi
Badan Pengembangan dan Pembinaan Bahasa
Kantor Bahasa Provinsi Banten

